# S.O.S. KANGURA

KANGURA iraje. Ariko se ifite marere ki ? Nk'uko mwabisomye ku rupapuro rwa nyuma rwa KANGURA n°36 ubwo twatangazazaga ko tubaye duhagaze kubera ikibazo cy'amafaranga, bamwe byarabashimishije, abandi bibatera intimba.

Inyenzi zabaye nk'izikoresha umunsi mukuru kuko zari zibonye rugari. Zageze aho zikwiza ibihuha ngo zaguze abanyamakuru ba KANGURA. Kugira ngo turusheho kurwanya izo mpuha tugarutse umurongo ari wa wundi usanzwe.

### Isomo twahaboneye.

Twahagaze dukeka ko abo tuvugira (abahutu) bazatugoboka bwangu. Dore ko ari bo benshi (90%). Nyamara si ko byagenze. Biteye isoni kuvuga ko babaye bwa buro bwinshi butagira umusururu. Ngabo abatubeshye, ngabo abavuga ko tubabeshya ko dufite ibibazo by'amafaranga, ngabo... ngabo abavuga ngo tubaye twifashe. Ibyo bisubizo byose twabitekerejeho dusanga abo bose bari mu nkangara y'abatema ishami bicariye.

Abo twitirirwa ngo turakorera batereye agati mu ryinyo. Nyamara umunyarwanda yaravuze ati: "akanwa kariye ukareba wagasaba ntikaguhe, iyo gatabaje ntiwumva.

KANGURA, uko biri kose, ije kongera kuburira abahutu bose, aho bari hose. Umuhutu uvuka aha n'undi uvuka hariya bose izakomeza kubahuza babe umwe. Abafite igitekerezo nk'icyo bose basabwe kwitabaza Ijwi rirengera inyungu za rubanda nyamwinshi. Abahutu baryamiye abandi tuzabatera icyunagiro, tubereke intandaro y'amakosa yabo maze tubahamagarire kubaka umuryango aho kuwusenya.

### Dushimire bake badufashije.

Hari abahutu b'umutima biyumvisha akamaro ka KANGURA. Baribwirije baraterana maze badutumaho turabonana. Baduteye ingabo mu bitugu. Dusanze atari ngombwa gutangaza amazina yabo ariko n'ubwo abahutu benshi batabazi bari bakwiye kubashimira ubwitange bagize. Bari bakwiye kubera abandi urugero bagakomeza kutwunganira kuko kubera ko ari bake n'amikoro yabo akaba aringaniye, inkunga baduhaye izatuma duhangana n'ibinyoma by'inyenzi mu gihe gito cyane.

### KANGURA izamera ite inyenzi nizitaha ?

Abahutu bazi ubugome bw'inyenzi. Ni ubugome karande. Ntibushobora gushira. Igihe cyose rero, guhinduka kwa KANGURA bisobanura kuvumbura andi mayeri mashya y'inyenzi. Niziramuka zitahutse rero tuzazikurikiranira hafi turebe imigambi yazo mibi "nouvelle formule".
Hagati aho, abashobora gusimbura abanyamakuru bayo bayikorera ubu, muri iki gihe twari duhagaze twasanze ari benshi cyane. Urugero ni abo badufashije. Hagati aho ngaho, KANGURA ikeneye inkunga ya buri wese ushyigikiye umurongo wayo, ikaba igizwe ahanini n'amafaranga. Buri muntu agatanga uko yifite. Uzasanga adashobora kudutera inkunga y'amafaranga yo mutima w'ikinyamakuru, azadutera inkunga y'ibitekerezo byo bwonko bw'ikinyamakuru.
Bitagenze bityo yatugezaho inyandiko zo maraso y'ikinyamakuru.
Dore adresse yacu:

Journal KANGURA
C/O Gisenyi-Information
B.P. 1312 Kigali
Phone 7 5408
********************************

### Tubatumikire.

**KANGURA iramenyesha Abarundi bose ko izakorana n'amashyaka yose atavuga rumwe n'ubutegetsi. Ni ukuvuga ko buri shyaka rigamije guhirika ubutegetsi bw'igitugu bwa BUYOYA burangwa mbere na mbere n'ubwicanyi, KANGURA izarikorera ibishoboka byose mu rwego rw'itangazamakuru.**

**Mu gihe Itangazamakuru i Burundi ritarahabwa rugari, ubutegetsi bw'ikinyoma nibube bwitegura kwegura.**

**N.H.**

# EDITORIAL

## INKOTANYI NTIZIZAHEMUKIRA IKINYOMA



INKOTANYI NTIZIZAHEMUKIRA IKINYOMA.

Abanyarwanda bumvise amasezerano ahagarika intambara yashyiriweho umukono Arusha ku ya 12 Nyakanga 1992 hagati ya Guverinoma y'u Rwanda n'Inkotanyi FPR.

Mu mishyikirano yakozwe, byagaragaye ko abari bahagarariye u Rwanda bagaragaje ubugwari budasubirwaho, kuva imishyikirano itangiye kugera irangiye. Ibyo NGURINZIRA Boniface, Ministiri w'Ububanyi n'Amahanga yasinyiye ni urukozasoni.

Mu by'ukuri, abahutu barumiwe babonye ibyifuzo bya FPR byemewe uko byakabaye ariko yo ikanga ibyo guverinoma y'u Rwanda yasabye byose. Abari bahagarariye u Rwanda bashobora kwisobanura bavuga ko babitewe no kugira ngo barebe niba byibura FPR yahagarika intambara. Nyamara biyibagije ko atari bwo bwa mbere FPR isinyira guhagarika imirwano. Mbese ko ku itariki ya 29 Werurwe 1991 Inkotanyi zari zemereye i N'sele ho muri Zayire ko zigiye guhagarika imirwano zarayihagaritse koko? BIZIMUNGU Casimir wari washyikiranye nazo icyo gihe yatashye yivugira ko ari ingegera n'imihirimbiri maze ibyitso bimutera utwatsi! NGURINZIRA Boniface rero nawe nashake izina aharira Inkotanyi kuko nawe zamutabye mu nama. Narekeraho kubeshya ngo guverinoma zamubanjirije zaranzwe no kudindiza imishyikirano. Ubugome bwazo arabuzi ariko akarenga akazisingiza. NGURINZIRA akubutse Arusha, umuryango we wahise umubikira abana babiri ba mukuru we bishwe n'inyenzi.

Amasezerano y'i Arusha yerekanye ubuswa bwa guverinoma y'u Rwanda yayiteguye n'ubwoba bw'abayihagarariye. Dushyize mu gaciro, gushyikirana n'Inkotanyi ugasiga igihugu cya Uganda kizifasha muri byose ntaho bitaniye no gukora ubusa nka wa mwana... Guverinoma yose ntabwo yemera ko indiri y'Inkotanyi ibarizwa muri Uganda? Mu gihe cyose u Rwanda kimwe n'ibindi bihugu bifite umutima wo guhagarika iyi ntambara bitarumvisha MUSEVENI ko agomba gucisha make, akareka gusumbakaza ubwoko bw'abatutsi abuha ubushobozi nyamaswa bwo kwica urubozo andi moko, iyi ntambara iracyakomeza. Ntizahagarara rwose MUSEVENI atabanje kubyumva.

Ku itariki ya 12 Nyakanga 1992, guverinoma y'u Rwanda na FPR Inkotanyi bemeranijwe guhagarika imirwano tariki ya 19 Nyakanga by'agateganyo. Niba MDR, PL, na PSD ari amashyaka aharanira koko inyungu z'uru Rwanda, yasanze intambara yarahagaze by'agateganyo? Oya, ntiyahagaze kuko Inkotanyi zongeye kugaragaza ko zidashobora na rimwe guhemukira ikinyoma.

Inyenzi. Mu gusoma iryo jambo ribanza usabwe gutinda kuri "nye" kandi ijwi ukarishyira hasi. Icyo gihe urabona izina ry'inzoka y'inkazi kandi igira ubumara. Muri za 60, abatera u Rwanda ubu ni ryo zina bari bariyise kugira ngo batere abahutu icyokere. Nyamara ntacyo byatanze. Ingabo z'u Rwanda zabakubise inshuro icyo gihe, zasanze atari umutamiro bituma babita inyenzi, twa dukoko two mu nzu aho kuba "inyeenzi". Cyakora, kubera ko nta kabura imvano, kuba barigereranije n'inzoka, nta kindi bisobanura kitari kamere yabo. Guverinoma ya NSENGIYAREMYE barayishutse ngo nijyaho izarangiza intambara none amaso yaheze mu kirere. Hagati aho iyo ndebye kuri gahunda y'ibikorwa bya guverinoma mfite, nsanga mu mpapuro NSENGIYAREMYE yararangije intambara. None icyizere kiraje amasinde.

Amategeko mpuzamahanga agenga ihagarika ry'imirwano asaba ko impande zombi zishyamiranye zisubira inyuma ho Kms 30 k'ubutaka zafashe. Aya mategeko yubahirijwe, Inkotanyi zasubira inyuma zikagwa hirya ya Kabale muri Uganda. Icyo nta gitangaza kirimo kuko n'ubusanzwe abatutsi b'Abanyarwanda bafashe u Buganda hafi ya bwose. Amajyaruguru yabwo yarabananiye. Inkotanyi rero, gutahuka mu Rwanda ziturutse muri Uganda zibona ari igisebo. Mbese ari ugutsindwa. Zikaba zitabikozwa. Iyo niyi mpamvu nyayo ituma zidashobora guhagarika imirwano. Intambara ntishobora guhagarara mu igihe ishyaka MDR rifite Minisiteri y'Itangazamakuru, n'iy'Ububanyi n'Amahanga, bigaragara ko rifite ibitekerezo bitagwa hamwe ku bijyana n'inyenzi. Dore tariki ya 21 Kamena 1992, Minisitiri w'Intebe yivugiye ku Kibuye ati:"niyo mpamvu rero mwese mbabwiye nti:nimube maso. Imishyikirano tuyikomeze. Porogaramu twiyemeje tuyubahirize. Ariko na none ku rugamba duhagarare neza kuko nicyo tubereyeho, tugomba guharanira ubusugire bw'igihugu cyacu". Ku rundi ruhande, Minisitiri NGURINZIRA Boniface, yavugiye mu nama y'Arusha ati: "kugeza ubu ntawatsinze n'uwatsinzwe. Niyo mpamvu ugutsinda kw'ingabo z'u Rwanda nikubaho, kuzaba kwararanzwe no kwica abakobwa barwo n'abahungu barwo bityo bikaba bibaye icyaha".

Mbere y'ibyo bitekerezo wagira ngo ababitangaza ntibaba mu ishyaka rimwe, Ministri w'Itangazamakuru yari yatangaje ku buryo bubiba amacakubiri hagati y'ingabo z'u Rwanda, icyemezo cyo kugabanya ingabo nk'uko byari byemejwe n'inama ya guverinoma. Mu byukuri rero, amasezerano y'i Arusha ntacyo yungura abahutu: abagize guverinoma ntibayibona kimwe. Ikindi kandi FPR nta bushake igaragaza bwo guhagarika imirwano, ahubwo igamije gufata ubutegetsi bw'i Kigali ku ngufu. Ya miliyoni imwe y'abasore b'intarumikwa NSENGIYAREMYE Dismas yijeje Abanyarwanda, nagire bwangu ayikoranye naho ubundi...

NGEZE Hassan



*BUCYANA Martin Perezida wa CDR*

***Ubutegetsi bugomba kuba ubw'abahutu hakurikijwe amategeko ya demokarasi. Abatutsi nibemere tubahe ibyo amategeko abagenera maze tubane tutaryaryana.***

# URUBANZA RUHATSE UBUTABERA

Inyandiko ikurikira iravuga igitekerezo cy'ingabo ebyiri: imwe ni Inkotanyi, indi ni umusirikari w'u Rwanda. Bose baguye ku rugamba. SIBOMANA NABANTU ni we watwohereje icyo gitekerezo. Cyari mu rurimi rw'igifaransa, tumusaba kuyihindura mu Kinyarwanda aratwemerera.
Birashoboka ko inyandiko ye y'umwimerere twazayisohora muri KANGURA MAGAZINE.

### RWIGEMA NA RWENDEYE MU RUBANZA RWA NYUMA

Abapfuye bo ntibahisha ukuri

Ku ya mbere Ukwakira 1990, ingabo z'umusore wuje ubugome, Général Major Fred RWIGEMA, bateye igihugu gito, gikennye ariko gikunda umutekano. Icyo gihugu ni u Rwanda.

Impamvu zatanzwe :
1. Abategetsi ntacyo bakoze kugirango impunzi zitahuke.
2. Demokarasi iracumbagira
3. Nta majyambere agaragara.

Ibyo bibazo bizakemurwa rero hakoreshejwe imbunda. Ayo ni yo matora avuguruye y'iki gisekuru.

Ingabo za Fred RWIGEMA zamamaye vuba, bitari gusa kubera ko zari ziyobowe n'inyeshyamba y'insoresore ifite ipeti rya Général Major ahubwo no kubera ko iyo nsoresore yahise ipfa itarashe n'isasu na rimwe. «Ponjo moya» yahise nyine itoboka ku munsi wa kabiri w'igitero. Koko amateka nta siba kurema ibiharamagara.

Mu ba «officiers» bafashe iya mbere mu gukumira umwanzi, hari uwitwa RWENDEYE waje kugwa ku rugamba rw'ikuzo. Nawe yagiye akiri umusore. «Adieu mon Colonel».

RWIGEMA wateye atabishoboye na RWENDEYE wahabaye ibamba bose ntibakiri ab'iyi si ariko bagiye guhurira imbere y'umucamanza Mukuru. Uyu nguyu yarakajwe no kubabona kandi atabahamagaye, kuko iteka yigisha urukundo aho kubwiriza intambara. Yanga byabuze urugero ihutaza kandi akamagana cyane amacakubiri. Bwangu bwangu, Umucamanza Mukuru yahise asaba ko icyumba baburaniramo gitunganywa. Kimaze gutunganywa. Inzogera iravuze. Bose barinjiye. Nta gikoma, nta gitamba.

ABARI MURI URWO RUBANZA

1. Abacamanza
   - Umucamanza Mukuru : Perezida w'Urukiko
   - Umutegarugori we : Aseseri
   - Umuhungu wabo : Gerefiye
2. Ababurana
   - RWIGEMA wateye : ararega
   - RWENDEYE wakumiye : araregwa
3. Minisiteri y'Ubutabera : ihagarariwe na Gitera HABYARIMANA Joseph, ni umwe mu bahagarariye iterambere ry'abahutu.
4. Ababuranira abandi

   - Aba RWIGEMA ni :

a) RWABUGIRI : ni umwami wategetse u Rwanda hagati y'1860 n' 1895. Azwi ho kuba yariciye umukwe we ku buriri mu gihe «yubakaga urugo». Yabitewe n'ishyari ry'uko uwo mukwe we yamurushaga ubutwari n'ubwenge.
b) BISENGIMANA RWEMA Barthelemy : Yabaye Diregiteri w''ibiro bya Perezida Mobutu. Yabaye icyamamare kubera ko yigwijeho umutungo w'Abazayirwa afatanije n'abatutsi gusa. Yari yararose kuzagaruka mu Rwanda ari Perezida wa Republika y'Ibirunga igizwe na Zaïre y'Iburasirazuba, Rwanda n'u Burundi.

Aba RWENDEYE ni:
BICAMUMPAKA Balthazar na KAYIBANDA Grégoire. Bombi bari mu bashinze MDR/PARMEHUTU, umutwe urenganura abahutu.
5. Abantu benshi baturutse mu Mutara, Butaro, Kidaho kimwe n'Abaganda bahatiwe n'indyarya Perezida Museveni kwimukira iyo hakurya mu gihe yafataga ubutegetsi mu w'1986.

Mu gutangiza urubanza, Umucamanza Mukuru aragaragaza ko ababajwe no kuyobora urubanza nk'urwo. Aragira ati : ubugome bwicana nk'ubu buteye isoni cyane kuburyo nyirabayazana agomba kugaragazwa vuba duhereye kuri uru rubanza. Uwo icyaha kigaragayeho azahanwa by'intanga rugero kandi avumwe. (Amashyi menshi n'akaruru). Akomeje asaba urega kuvugira mu ruhame ibyo arega RWENDEYE.

RWIGEMA: Ndi ubuvivi bw'ubuvivure bwa Kigwa. Iyo mfura ni sekuru w'abatutsi babonye ubutegetsi bakoresheje amayeri. Mu by'ukuri twakoresheje inka zacu n'abagore bacu. Ibinyejana bitanu byose byihiritse ari twe twenyine dutegeka abahutu. Nta sano riri hagati yacu n'abahutu usibye kubahaka. Ntabwo ari abavandimwe bacu rwose. Ndetse ibyo twabibwiye umwami wacu Mutara RUDAHIGWA washatse ko twagira ibyo tubagenera ku bintu bafiteho uburenganzira, nko guhinduka inshuti zacu. Mushobora namwe kubyibonera muhereye ku gihagararo cyacu kirekire, ku mazuru yacu ateye nk'umwambi, ingoto yacu itumburutse n'ibindi.

Ni bwo, nk'uko bivugwa, mu w'1959, abahutu bigometse, bakora imvururu zatumye twamburwa ingoma. Kubera ko tutashoboraga kubyihanganira, twahisemo kwangara aho kuyoborwa nabo. Nta kuntu rwose twari kwemera gutegekwa n'abagaragu bacu igihe cyose. Kubera ko tutabaziho ubushobozi bwo gutegeka, twasanze ari ngombwa kwongera gufata ubutegetsi twifashishije intwaro.
Ku bw'amahirwe make napfuye mbere yo gushyira indoto zanjye mu bikorwa.
Birambabaje. Ikinshegesha cyane ni uko mu minsi itatu nari kuba ngeze i Kigali. Ubwo hari kuba ari ku ya 3 Ukwakira. Mu minsi itanu yari gukurikira twari gutegura umunsi mukuru twari kwizihiza tariki ya 9 Ukwakira. Kuri iyo tariki muri Uganda naho hari kuba habaye umunsi mukuru w'ubwigenge bw'abanya Uganda twasanze nabo batazi gutegeka none ubu abatutsi tukaba tubi-

bakorera. Mwibaze namwe iyo mpano y'abatutsi twanyazwe.

Umucamanza Mukuru : RWENDEYE hari icyo uvuga kubyo RWIGEMA akurega ?

RWENDEYE : Bwana Mucamanza Mukuru, ubu mpawe umwanya wo kugirango mbabwire ukuri, nta kindi kitari ukuri. Ahubwo twaje gukeka ko ari mwe mwategetse, mukanashyigikira iryo kandamizwa risesuye. Nyuma y'ibyo undega amaze kwivugira, twagiye kubona, tubona umuzungu araje. Ashyigikira ibyahozeho yifashishije iyobokamana gikirisitu rishingiye ku buringanire bw'abantu, ku burenganzira bw'ikiremwamuntu, ku rukundo rw'ukuri. Twasabye abasokuruza bacu kubabaza icyo mubitekerezaho. Mwatinze kudusubiza.

Ariko aho guhera watinda, mwaradusubije : simwe mwabiteye. Twabambuye rero ubutegetsi noneho ibintu bigenda neza. Twategetse neza. Twateye intambwe mu majyambere. Rubanda rugufi ntabwo iniganwa ijambo. Bo bategetse bonyine, bakica bagasahura, barasaba iki kindi ? Mwiboneye ubwanyu ukuntu babakanguye mu ijoro ry'uwa 4 rishyira uwa 5 Ukwakira 1990, igihe mwari mukubutse mu rugendo rurerure. Barabitubwiye igihe cyose ngo mwirirwa ahandi mugataha mu Rwanda.
Ni byo rero, mwari muvuye mu rugendo rurerure. Muvuye mu bitotsi mwabajije igiteye urwo rusaku rudasanzwe, rutandukanye n'urwinkuba mwaremye.

Nyamara twebwe ntitwabishyuye ibyo badukoreye. Ibyo bigaragazwa n'uko impunzi zashatse gutaha zikubaka igihugu zatahutse. Ndetse ejo bundi mugenzi wanjye n'inshuti magara Colonel NSABIMANA wasigaye atabara ahe n'ahanjye yantumye ho Major NTIRUSHIRA ngo ambwire ko NKUNDABAGENZI Fideli ari impunzi yahawe ubutegetsi muri Guverinoma ya NSANZIMANA. Yaje avuga bya binyarwanda bya kera ngo «inama yaremye,imyigaraganzo mu ibarabara...»

Bwana Mucamanza Mukuru, ntabwo rwose tubika inzika nkabo. Indi nkuru ingezeho mu kanya ni uko uwitwa NDASINGWA Lando ari muri Guverinoma ya NSENGIYAREMYE kandi yari yarafashwe mu byitso by'abaduteye. Nyamara abatutsi buje ubugome batashye imitima ya bamwe bakoresheje amafaranga maze bayicengeza ibitekerezo bitari byiza. Ntimwibuka se ko gerefiye, akaba n'umwana wanyu w'ikinege, yaguzwe amafaranga ?

Umwanzi wanjye undega, arashinja abategetsi bacu kuba baranze itahuka ry'impunzi. Abamburanira bari hano bambere abagabo. Baraza kubumvisha ko uko abatutsi bahumeka ari nako babeshya.

Byongeye kandi barahamya ko nta demokarasi iri mu Rwanda.
N'ubwo dusangiye ururimi, intero yacu nabo si imwe. Kuri njye, numva demokarasi ari ubutegetsi bw'abaturage butangwa n'amatora. Ni ukuvuga ko buri wese yivugira. Kuri we, amatora ni Katiousha, Kalashinikov, bombe, mine n'ibindi. Uyu amenyereye gutegeka yicaye ku mva. Iki ni cyo kintera kuvuga ko intero yacu atari imwe.

Ngo nta majyambere mu Rwanda. Aha na none, Bwana Mucamanza Mukuru hari impamvu intera kwibaza amajyambere icyo ari cyo. Njye ndayasobanura uko nyumva. Amajyambere ni ukwibeshaho neza kurushaho, kwiha agaciro no kubaho neza. Mu gihe badutegekaga twabakoreraga bataduhemba, ahubwo bakarenga bakadukubita ibiboko 8 buri gitondo kandi ku kibuno. Mbese kubaho ntacyo byari bitumariye.
None k'ubutegetsi bwacu hari umutekano bamaze gusagarira. Ibyo byose twabigezeho mu bwubahane kandi dufatanije. Ntabwo twigeze tubacyurira imvugo ya Padiri watwigishaga, igira iti : «habaho imbwa eshatu : imbwa y'umurizo, imbwa isaba uwo yimye n'imbwa yima uwayihaye».
Repubulika ya II niyo yagaragaje ko ari bwa bwoko bw'imbwa yima uwayihaye». Mu gihe Repubulika ya I yerekanye ko ari imbwa isaba uwo yimye. Ariko kugeza ubu nta n'umwe urabihingutsa.

Bwana Mucamanza Mukuru, amajyambere yatumye tugira inkiko. Muri zo, umuhutu tumuhana twihanukiriye naho umututsi tukadohora kugira ngo atitwaza ko bamufatanya n'ubuke bwe. Ibyo ariko ntibimushimisha. Yifuza kugira amategeko ye wenyine amugenga. Uko mbizi neza, kugeza ubu nta gihugu na kimwe cyageze ku majyambere. Byose biharanira kubaho neza, imibereho myiza no kwiha agaciro. Ku kibazo cy'uko nta majyambere ahari ndibaza niba ari uko nta ntwaro dufite za rutura nk'izo bateye bafite. Twe dukunda amahoro no kubana mu ituze. Intambara turayamagana. Ntabwo abatutsi tubendereza, ahubwo nibo babikora. N'ubwo ari mwe mwabaremye, tuvuze akababaro kacu, namwe mwabanga. Nibo babwiye umuhutu w'induga ngo uw'i Rukiga aramwanga. Barongera bafata uw'i Rukiga bamubwira ko uw'i Nduga amwanga. Nduga bategetse, bazi neza uko ingana ariko bayitirira amaperefegitura arindwi yose.

Perezida : Hatahiwe ababuranira abandi. Ababuranira RWIGEMA : RWABUGIRI.

RWABUGIRI : Bwana Perezida, ibirego by'uwo mburanira bifite ishingiro. Mu gihe abasekuruza bacu bageraga mu RWANDA bashoreye inka bakiriwe koko n'abahutu. Bari bafite ubutegetsi noneho tububambura dukoresheje inka. Ubwo twaje kubahaka. Nanjye ndetse nabaye umwami ibyo ndabizi. Kuba bararetse tukabategeka, byatweretse ko ubutegetsi atari umurage wabo. Aho niho impamvu yacu yo gusubirana ubutegetsi ishingiye.

Perezida : BISENGIMANA RWEMA !

BISENGIMANA : Mu by'ukuri njye n'uwo mburanira turavuga rumwe. Nta handi dushobora gutegeka usibye mu RWANDA ho hari abahutu bacisha make kandi bakemera byose. Nahoze rwose muri Zaïre. Perezida Mobutu yari amfitiye icyizere gihagije. Ariko nta mahoro nari

mfite yo gutura hanze y'u Rwanda. Ndetse na MUSEVENI ni nkanjye. Ntabwo ashimishijwe no kuyobora abanya Uganda bose hatarimo Abanyarwanda. Twebwe turifuza ubutaka bwacu — twateranyije amafaranga avuye mu ikawa y'abahutu guhera kera. Tubonye amaze kugwira twumva ko ari yo azasimbura inka mu kongera gufata ubutegetsi.

Tutagiye kure, Bwana Perezida, ni mwebwe ubwanyu mwaremye irari. Irari ryacu rero rifite ishingiro kandi ni kamere. Ibyo ntimwabiduhora. Uburyo bwose ni bwiza mu gihe tubona ko bushobora kutugeza k'ubutegetsi. Ese umuhungu wanyu n'umugerefiye siwe wavuze umugani w'amatarenta. Ufite byinshi azongererwa naho ufite bike azamburwa n'utwo yari afite.

Mt. 25, 28 — 29.

Perezida : Hatahiwe ba «avocats» ba RWENDEYE. Ngaho BICAMUMPAKA we !

BICAMUMPAKA : Bwana Perezida, uwo mburanira yabivuze byose kandi birumvikana. Ndavuga make kandi nyayo. Mu kinyarwanda, izina ryanjye ryerekana aho ibintu nk'ibi bikirizwa. Mbese aho bibonerwa umuti. Nararebye nsanga umututsi atarigeze ahinduka, kandi nta na rimwe azahinduka mu gihe cyose azaba ari ikirumira habiri, adashaka kuvugisha ukuri. Ibinyoma bye by'ejo hashize nibyo akigenderaho. Umututsi aho ari hose yumva ko ari hejuru y'umuhutu. Nyamara umuhutu niwe umukorera byose. Umva ntahinga, yibera mu migi. Nta bwo twanze kugabana ubutegetsi ariko nibamenye ko tungana.

Twafashe ubutegetsi ntitwabubahezaho. Twarongoye abakobwa babo. Ntabwo twe tunena. Mumbwire niba abatutsi barongora abahutukazi. Tubereyeho amahoro ntitubereyeho intambara, Bwana Perezida. Iyo umututsi umubwiye ukuri ahita ahunga, akajya gucura ikindi kinyoma kizamufasha kubona icyuho.

Perezida : Kayibanda !

KAYIBANDA : Bwana Perezida, ese ni ngombwa gusubiramo ibyavuzwe ? Ari uwo mburanira, ari uwo duhuje umwuga, bose babivuze neza badategwa. Nafashe ubutegetsi kubera ko akarengane kari kararangije kurenga imbago, abakeya bakandamizaga abenshi. Muri rusange ubutegetsi bwanjye bwagenze neza. Nibagiwe ibyashize, ndabahamagara ngo twiyunge kandi tunasangire ubutegetsi. Abo barega RWENDEYE bariyangiye. None barashaka kuvuga iki ? Ubu mperutse mu ruzinduko i Rwanda, kandi na mwe mwari muhibereye mu ijoro ry'uwa 4 Ukwakira 1990. Ni iki kindi nakongeraho ? Amahoro se ntiyari ahari ?

Ubundi ntibisanzwe ko twitaba mu manza kubera ko tutagira amatiku. Bwana Perezida, nsabye ko wahindura imitima yabo mibi, yuje ubugome. Ibintu bizashyirwa ahagaragara maze tubane mu ituze.

Perezida : Mu bateraniye hano nta wundi wagira icyo avuga ku ntambara y'ukwakira ?

Umugabo : Bwana Perezida, isasu ntirihitamo abo ryica. Ndi uwo mu bwoko bumwe na RWIGEMA.

Narishimye cyane ubwo numvise ko RWIGEMA ategura igitero cyo kutubohora. Cyakora nyuma nasanze nta rukundo rwa mugenzi we agira. Nabiboneye aho yahambye abantu be bose ubwo yakubitanye n'inzitizi zimubuza kugera i Kigali aho ubutegetsi buri. Nari nimereye neza. Neza rwose. Byose byaje guhinduka umwaku. Nasize imfubyi nyinshi. Umugore wanjye naramuka abonye igihutu yitoragurira sinzi ko kizemera no kurera urwo rubyaro rwose. Murumva ibibazo natewe na RWIGEMA wishakiraga inyungu ze bwite. Mfite ubwoba ko umuhutu naramuka arakaye azakorera abasigaye nk'ibi. Cyakora ndacyafite icyizere cy'ubugiraneza bw'umuhutu. Nta bugome agira kandi si inzoka. Yitabara atazuyaje iyo atewe. Afite umutima ubabarira kandi yibagirwa bwangu ibyahise.

Perezida : Minisiteri y'Ubutabera hari icyo isaba ?

Gitera : Bwana Perezida, mu gihe nigaga iyi dosiye natangajwe n'ikintu kimwe. Irari ry'umututsi rihora ari rimwe. Ni iryo gufata ubutegetsi agategeka wenyine. Mwebwe, muramutse mufite abana benshi, umwe muri bo akikubira ibiryo wenyine akima abandi mwabyifatamo mute? Namwe mufite ubwenge buhebuje, ntacyo mbona nabagiraho inama kuri icyo kibazo. Gusa, mubishatse, mwahindura umutima we urimo ubugome n'amacakubiri.

Abanyarwanda baragira bati : «ingwe ntiyari izi gufata ku gakanu yarabibwirijwe».

Umuzungu witwa Jean Jacques Rousseau utuye hariya hirya akaba atabashije kuza kwiyumvira iby'uru rubanza, akiri ku isi yaragize ati : «Muri kamere, umuntu avuka ari mwiza. Ababana nawe nibo bamugira mubi». Koko umuhutu agwa neza. Ariko azahinduka kubera imico y'umututsi. Nigeze kumama ijisho muri Bibliya (Ijambo ryanyu) nsanga hari ahanditse ko ari inzoka yatumye habaho icyaha nkomoko.

Mwabwiye inzoka, ndabisubiramo : «Kubera ko wakoze utyo, uzaba ikivume mu matungo no mu nyamaswa zo mu ishyamba, uzage-

# AKAHISE GATEGURA AKAZOZA.

Muncamake twibukiranye kandi tuzirikane ububeshi, ubube–gito, uburyarya n'ubwicanyi bw'abatutsi bagiye bagirira abahutu hano iwacu mu Burundi. Kuva kera narindi abatutsi bagiye bica abahutu (85% z'abanyagihugu) babagiriza - ivyo batazi kandi batakoze, babitirira amazina adashobotse ngo n'udukoko, abamenja, bampemayuzuye, bansumirinda, abansi b'u Burundi n'ibindi vyinshi........ cane cane baba baziza ko, abo bahutu bamaze gutohoza ububeshi, uburyarya n'ubwicanyi bw'abatutsi.

Barundi mwese mwariboneye n'amaso yanyu ukugene abana b'igihugu (abahutu) bishwe urw'agashinyaguro bazira ubwoko bwabo no guserura ivyiyumviro vyabo, none ga Barundi bene–wacu ntimwambariza uwo mushingantahe NGEZE, Minisitiri w'intwaro yo hagati, ariya majambo yavugiye mu Cibitoke ngo, ninde wabwiye Imana ngw'avuke ari umuhutu, umututsi canke umutwa kw'abahutu bapfuye muri za 65; 69; 72; 73; 88; 91 NGEZE ntavuge akaba avuze muri 92, twizigiye kwi ivyo yavuze yaba ari wamugani ngo mbwire gito canje ic'uwundi cumvireho. Mushingantahe NGEZE, niba ukunda koko abo batutsi bawe bagir'inama vuba mwemere umugambwe wacu nawo uze muntambara ya amajambo, n'utsindwa muri poritike bigaragare ikinyoma gikubitirwa (ahashashe) ahabona.

Imigambwe yose rero ubu, igiye kuja muntambara y'amajambo (ya poritike) ntaco leta y'u Burundi igomba gushiramwo amananiza, iyo tuvuze leta y'u Burundi, tuba tuvuze Uprona, Ubu rero ari Uprona n'iyindi migambwe izovuka novugako, igiye kuja muntambara ya poritike, ntaco Uprona (leta) ivuga ngo imigambwe tuzorwana nayo, igomba kuzoba yambaye gutya, ngo niho nzokwemera turwane. Muncamake rero iyo migambwe yose, izokumirwa mu intambara y'amajambo (poritike) ntizokumirwa mu intambara y'ibipfunsi.

Akashakiye abarundi twese, kagomvye kudutegurira akazoza. Nihagira umugambwe muzokwankira n'umwe tuzoba tubatahuye, abarundi nitwe, tuzokwemerera canke tugakumira umugambwe uwarirwo wose; kabiriri naho, ntaco ukomeza kwiteranya n'ababanyi ngo, umutekano w'u Burundi urahungabanwa n'abava hanze, nitwe abanyagihugu tutishimiye ivyo muriko murakora mugushaka kukumira iyindi migambwe mwishimikije ingirwa bumwe butariho n'iryo tegeko nshingiro mwatwemeje ku inguvu n'ingoho iri kugakanu.

Barundi, Barundikazi namwe Rwaruka mugavye kandi myame myarikanuye kuko ivyo Buyoya ariko arakora ubu, vyo gushira ingirwa bahutu muri leta yiwe no mu mugambwe wiwe Uprona atakindi bigendereye atari cane–cane guhuma amaso y'abanyagihugu n'amakungu, kugira ngw'ase mwerekane kw'ashaka ineza yabose, ariko ivyo vyose ariko akora ubu, niko n'abamubanjirije babikora iyo twashika mu igihe nk'iki c'imigambwe myinshi, kugira ngo abahutu babeshe intsinzi, inyuma yiyo ntsinzi ivyakurikira murabizi. Ndangije iki kiganiro ngiriye abarundi bose, ndabibutsa uyu mwibutsa w'intabwe yashatse kwigira intama ( yambara urushato rw'intama) iyo ntambwe yarishije ivyatsi imisi mikeya birayinanira, ica irengera muri zino ntama irazinigagura, ivyo kandi niko vyagiye bimera ino iwacu. Igiti ntikigukora mu ijisho kabiri.. Ako n'akahise gategura akazoza.

Ndasaba Perezida wacu Buyoya kwemera kugirana imibonano na Perezida wa Palipehutu Karatasi Etienne kugirango baronderere hamwe amahoro na demokarasi y'ukuri, hako Buyoya aja arajarajara mu bihugu vy'ababanyi ngo bakunde bagirire nabi impunzi z'abarundi iyo zigorewe kandi aho hose aba arigusesagura umutungo w'igihugu twabiriye akuya.

Umusomyi wa Kangura
NDABAMENYE Mathias
BWIZA–Buja

---

*Ibikurikira urup.* 5

ndesha inda, uzatungwa n'umusenyi ibihe byose. Nzashyira ubwumvikane buke hagati yawe n'umugore wawe, hagati y'urubyaro rwawe. Urwo rubyaro ruzagukandagira umutwe nawe ururume agatsinsino». (Itangiriro 3. 14 – 15).

Njye ntabwo nifuza urwangano hagati y'umuhutu n'umututsi. Icyo nsaba ni uko bahuriza hamwe kugirango buzuze ugushaka kwanyu.

Perezida : Haje igihe cyo gukiza urubanza.

Maze kumva ababurana, ababuranira, umwe mu bagabo n'ibisabwa na Minisitiri y'Ubutabera, maze kubona ko umututsi adashaka kwisubiraho ntegetse ibi bikurikira. Nta muhutu uzongera guhakwa n'umututsi, abahutu nibo bagomba gutegeka. Icyizere n'icyubahiro ku batutsi bizarushaho guta agaciro. (Amashyi menshi).

Mbambuye ubutegetsi kubera ko mwakunze kurenganya igihe kirekire kandi mugakunda intambara mu gihe nigisha urukundo.

Umutegarugori wa Perezida : Nibaramuka bicujije ?

Perezida : Imbabazi zanjye ntizigira ingano. Mu mitima y'Abanyarwanda nzahanaguramo ikibazo cy'amoko. Noneho ubutegetsi bujye busimburana hagati yayo. Nibitagenda bityo nibo bonyine bazajya bayatsinda.

SIBOMANA NABANTU
B.P. 250 Kigali

KANGURA irasaba abagiraneza kuyigoboka m kwishyura fagitire za telefoni ikoresha mu gutara amakuru. Bizaba ari ubmwe mu buryo bwo gufasha ikinyamakuru cy'abahutu. Dore izo telefone zifunzwe kubera ibibazo by'ubukene: 7 3586, 40 625, 40 681. Umubare w'amafaranga agomba kwishyurwa muzawubwirwa n'aho barihira. Buri mugiraneza azishyura fagitire yumva ashoboye. Nimwime amatwi abakwiza ibigambo ngo ubukene bwacu ni ikinamico.

# BUCYANA MARTIN, PEREZIDA WA CDR NA Dr NSENGIYAREMYE BARATEGURA UBWIYUNGE BWA MDR NA CDR MBERE YUKO INYENZI ZITAHA

Ngo amazi arashyuha ntiyibagirwa iwabo wa mbeho. Amakuru yemeza abanyamahanga bakurikirana hafi ibibera mu Rwanda aremeza ko hari umugambi abo bagabo bombi bafite. (Bucyana na Nsengiyaremye).

**Uwo mugambi uteye ute ?**

Nyuma y'aho NSENGIYAREMYE atahuriye ko inyenzi zizarura abahutu bose cyane cyane abayabwenge n'abifite batavuga rumwe nazo, yegereye Bucyana amugezaho igitekerezo cyo guhuza CDR na MDR mu ishyaka rimwe ryakunga kandi rikarengera inyungu z'abahutu. Ngo bamwe mu *bayoboke ba MDR banze uwo mugambi* (nka ba TWAGIRAMUNGU) Dr NSENGIYAREMYE azahitamo kuba umuyoboke wa CDR. Kimwe n'abandi bayoboke ba MDR barangije gutahura amayeri y'umwanzi.

Igishimishije ni uko MBONAMPEKA yemereye NSENGIYAREMYE ko uwo mugambi nugerwaho nawe azaba abonye uburyo bwo kwigobotora inyenzi zamugoteye muri P.L., ishami rya politiki rya FPR rikorera mu Rwanda. Impamvu ibyo byashoboka ni amagambo meza Dr. NSENGIYAREMYE yavugiye ku Kibuye yihaniza inyenzi azimenyesha ko hari urubyiruko rw'intarumikwa rugera kuri miriyoni rushobora kwambara rukarinda ubusugire bw'u Rwanda.

Uwo mugambi NSENGIYAREMYE afite, ibinyamakuru by'inyenzi nabyo byarawutahuye none byatangiye kuwurwanya n'ubwo bwose twe tuwushyigikiye.

NGEZE Hassan.

# NIBA KOKO INYENZI ATARI INDYANDYA, KUKI CDR YAZIKUYE UMUTIMA ?

Iyi nyandiko ntabwo igamije ...nya abanyarwanda cyangwa se ...ateranya. Gusa iragerageza gu...nura ibibera mu Rwanda kuva ... intambara itangiriye n'ishyi...ho ry'ishyaka CDR (impuza...gambi ziharanira Repubulika). ...wo benshi bakomeje kwibeshya ...shyaka rya CDR, ntabwo riga...e kurimbura abatutsi cyangwa ...uniga ishyaka P.L.

Abatutsi bamaze kumva ko ...isiteri y'Ubutegetsi bw'Igihu...n'Amajyambere ya Komini ye...e ishyaka CDR, bakubiswe ...kuba. Dore ko umugambi wabo ... kwongera gufata ubutegetsi ...buwe na revolusiyo yo mu ...959 wari uburiyemo.

...yaka CDR rikura umutima aba...i kuko rifite umugambi wo gu...ya inyota yabo yo kugarura i...ma ya gihake. Iryo shyaka rifite ...ma ryo kuba ryarakanguye aba...u bari barasindishijwe n'ingirwa ...horo ya Republika ya II yo ya...e abatutsi urubuga rwo gutegu...ko bazihorera.

Nta wakwirirwa yibutsa ko ...hutu bipakuruye ingoma ya gi...e ntutsi mu mwaka w'1959 n'iya ...ronize mu w'1962.

...kaba hashize imyaka 30 abahutu ...obora igihugu mu gihe abatutsi ...i bamaze ibinyejana bine cyangwa bitanu (imyaka 400 cg 500) ku ngoma. Reka rero revolisiyo ibe mu w'1959. Abatutsi ntibasobanukirwa. Bari bazi ko abahutu batazamara igihe ku butegetsi dore ko bazi ko aribo (abatutsi) bonyine ngo baremewe gutegeka.

Abahutu bagombaga gusubira kuri «soroa» dore ko ngo ari cyo baremewe. Ni nacyo gisobanura ibitero 13 byose abatutsi bagabye mu Rwanda kuri Repubulika ya I, ariko buri gihe bagakubitwa incuro.

Ibyo ntibyabujije impunzi zimwe na zimwe gutahuka, zigatangazwa n'uko umuhutu yitonda, nta nzika agira n'ubwo bwose umututsi adahwema kumucokoza. Abatutsi bagera n'aho bakeka ko umuhutu ngo ari ikigoryi kuko atagira na rimwe inzika.

Niba ari ubwoba cyangwa se uburyarya, ntawamenya. Umututsi yageze naho ahisha ubwoko bwe, bumutera isoni. Aba umuhutu mu ndangamuntu no mu mafiche ya ko mini. Ku buryo kuvuga ijambo umututsi byababaga ari nk'igitutsi cyanahanirwa ngo kuko ari ugutanya abanyarwanda. Umutwa wasuzuguwe imyaka n'imyaka aracyari umutwa. Umututsi we bite ? Kuvanwa ku ngoma nibyo se byatuma umuntu yanga ubwoko bwe ? Nyamara guhakana ubwoko bwawe ni icyaha ku Mana ishobora byose yo yashyizeho amoko.

Umuhutu yaravunitse ngo igihugu cye gitere imbere. Asaba mugenzi we w'umututsi ko bafatanya. Yiyibagiza ko umututsi atigeze yibagirwa ko atakiri ku ngoma, ko bikimurya mu nda. Akora atabishaka. Ariko kuva aho amajyambere atangiriye kugaragarira umututsi yashatse kuyikubira, apyinagaza umuhutu. Kugira ngo arangaze umuhutu, umututsikazi niwe wagakoze. Umuhutu nawe agakomeza kwitera ijeki agira ngo afite umufasha, naho ntakamenyeko ibyo umututsikazi akora byose aba agamije ikintu kimwe : gusubiza bene wabo ku ngoma mu ibanga.

Ariko se twibaze. Iyo umuhutu aza kuba umugome nk'uko babivuga, hari umututsi uba akirangwa muri iki gihugu ?

Ubundi kwihorera bibaho, ni ibya buri muntu.

Ariko uburyo abatutsi bagiye bakoresha burenze ubugome. Ntawabona amagambo abivugamo. Urebye ukuntu umwami RUTALINDWA, umuhungu wa RWABUGIRI yapfiriye kurucunshu, ukuntu RWANYONGA yishwe na RWABUGIRI wakumirwa. Iyo urebye ukuntu

inyenzi zirirwa zimisha ibisasu kubavanywe mu byabo n'intambara, uko ibyitso bigenda bitega ibisasu hirya no hino mu gihugu biteye icyo n'iki.

Tugaruke gato ku gitera umutekano muke urangwa mu Rwanda. Igisubizo kiroroshye. Umututsi arashaka ubutegetsi ku ngufu kandi azakoresha uburyo bwose ngo abugereho, uretse amatora kuko yatsindwa. Mwambaza muti, none se igisasu hari ubwo gitoranya ? Nibyo koko, igisasu ntikivangura. Ariko igishobora ku batangaza ni uko nta mututsi n'umwe uramagana abadutera, ahubwo ugasanga abashyigikira. Kuko yizeye ko umunsi umwe bazatsinda.

Tugomba kuba turi impumyi. None se guceceka kw'abatutsi ku marorerwa y'inyenzi ntiguhishe byinshi ? Ibyo bitero bya buri munsi si ibyabantu bamwe kuva twabona ubwigenge ? Kuki ishyaka MRND ribumbye amoko yose bavuga ko ari ishyaka ry'iterabwoba kandi ababivuga akaba ari bo barisahuye ? Kuki CDR bavuga ngo ivangura amoko mugihe P.L. yigaramiye ? Umututsi yahemukiye umuhutu kuko yamukiriyeho. Ku buryo byari bikwiye ko iby'abatutsi batunze byafatwa ku ngufu za Leta.

Amayeri y'Abatutsi ni menshi. Aho amashyaka menshi agiriyeho mu w'1990, abatutsi bihutiye kujya muri MDR, PL itari yashingwa. Kubera iki ? Kuko MDR/PARMEHUTU yari yarerekanye ko itavugirwamo, iyo haba hambere iba yarafashe ibyemezo bihamye, itajandajanda. Abatutsi rero babonye ari ngombwa kuniga iryo shyaka rivutse. Ikimenyimenyi ubu MDR na PL zaranywanye kandi P.L. itemera revolusiyo yo mu w'1959. MDR nshya icyo yakoze ni uguteranya abanyarwanda ivangura uturere (KIGA-NDUGA) ku bahutu gusa mu gihe abatutsi aho bari hose nta kibazo cy'uturere.

Intego y'ishyaka CDR ni ukwerekana ukuri, ukuri gusa. Ya politiki yo kwirengagiza ibintu bireba ikwiye kuvaho. Ni nayo mpamvu ishyaka CDR twarigereranya n'intare, ntitera iritabara yikiza inzara zityaye za P.L. Mbere y'uko intambara iba, abatutsi bari mu byishimo bidasanzwe. Ndetse ibinyamakuru bimwe na bimwe by'inyenzi nk'Impuruza na KANGURA byari bibizi dore ko byanabivugaga mu mayeri. Intambara koko iraba. Abadutera baraboneka. Ni abatutsi bikingirije abahutu b'ibibwa nka Alexis KANYARENGWE na Pasteur BIZIMUNGU. Ibiri amambu, ibinyamakuru bimwe na bimwe byareze KANYARENGWE kuba yarumvikanye na PEREZIDA HABYARIMANA kugira ngo batsembe inyenzi ku rugamba. Ni nde utazi ko nta muhutu n'umwe urwana mu Nkotanyi ?

Abaduteye bamaze kumenyekana, ibyishimo by'abatutsi byahindutse amarira. Batinyaga gutahurwa. Ibyo aribyo byose bakomeje gusebya u Rwanda hanze, bifatira amahanga ku buryo yashatse nayo gufunga imfashanyo yageneraga u Rwanda. Imana ikinga ukuboko dore ko n'ibuye ryagaragaye riba ritakishe isuka. Umunsi umwe inkuru irakwira. Umutware mukuru w'Inyenzi Fred Rwigema umwanzi w'abanyarwanda arinanura ! Ni nacyo yashakaga ! Abaturage bajya mu mihanda, barishima. N'ubwo umututsi nawe yagiye mu mihanda bya nyirarureshwa, imbere mu mutima yarashiraga. Colonel RWENDEYE aratabaruka avuye ku rugamba. Abanyarwanda barababara, abatutsi bavuza impundu. Bagira icyizere ngo bazatsinda. Kuki uwatabarutse arwanira igihugu yababaza bamwe, urupfu rwe rugashimisha abandi ?

Ibyo sibyo byatuma CDR ishinga imizi kugira ngo ibyiza bya revolisiyo bitari byasibangana ? CDR ni ingome gute mu gihe yerekana umwanzi wa rubanda ? Ni uko ari intare ariko irusha ingufu inzoka y'inkazi.

SIBOMANA Nabantu.

# ABAYOBOKE BA MDR MURI BENELUX

Nimwisomere aho hepfo (mu rurimi rw'igifaransa) uko abarwanashyaka ba MDR babona ishyaka ryabo banyujije ijisho k'ubishyize ku isonga. Iryo shyaka bararigaya kutagira umurongo uhamye kandi uzwi rigenderaho. Abo barwanashyaka muraza kwibonera ko nta kindi kintu bashyira imbere uretse urukundo rw'igihugu cyababyaye. Bityo barerekana ukuntu NGURINZIRA Boniface yavuze disikuru ifite amapaji icumi atangira imishyikirano y'i Arusha bitari ngombwa. Barerekana ko yagambaniye igihugu.

Ariko kandi, barashima ubutwari bwa NSENGIYAREMYE. Kuri iyo ngingo abarwanashyaka ba MDR bari mu Rwanda babona ko NSENGIYAREMYE agenda arushaho kubereka igihandure, baremeza ko Ministiri w'Intebe yaba yaraguriye bariya barwanashyaka bari muri BENELUX ngo baharabike bagenzi be. Ibyo birashoboka kuko no mu ishyaka PL byatangiye. Abayoboke ba MDR muri BENELUX barangiza inyandiko yabo batanga ibyifuzo n'imyanzuro. Nimusome KANGURA.

Baranagaya abagambanyi Bagaraza Thadée na Twagiramungu Faustin, banasaba ko abo bantu uko ari bane ntawari ukwiye kubaha ijwi.

MOUVEMENT DEMOCRATIQUE REPUBLICAIN (M.D.R.)
SECTION DU M.D.R. AU BENELUX
c/o NSABIMANA Alexis
Place des Paniers 3/102
1348 Louvain-La-Neuve (BELGIQUE).
Tél: 010/45 50 09 Fax: 010/45 32 20

A l'attention des membres du Comité national du MDR (tous)
Chers Amis,

En cette période difficile pour le Rwanda, la Section du MDR au BENELUX, en concertation avec la Section du MDR en Allemagne, se voit obligée de réagir sur la maniè-

re dont le Parti et le Gouvernement font face aux graves problèmes que connaît le Rwanda.

Nous avons déjà émis nos réflexions à plusieurs reprises à travers nos rapports d'activités adressés au Comité Directeur du Parti ainsi que par des entretiens avec certains membres du Comité National de passage à Bruxelles. Aujourd'hui, l'ampleur des événements nous oblige à adresser notre contribution à tous les membres du Comité National en leur demandant de faire parvenir nos préoccupations à tous les membres du MDR au Rwanda.

Nous sommes conscients que les adversaires du MDR de tout bord vont tenter d'exploiter notre message qui est sévère et à juste titre envers certaines personnes du Parti nommément citées, mais nous considérons qu'il est temps que les membres du MDR interviennent directement pour redresser le Parti.

Le MDR constitue un grand espoir pour le peuple rwandais. Toutefois, la manière dont sa Direction affronte des problèmes graves que le pays traverse déçoit. Il est grand temps de se ressaisir et redonner confiance au peuple rwandais.

Nos points de vue se limiteront au fonctionnement du parti ainsi qu'à la nature et aux conclusions des nécogiations avec le FPR.

**1. Le fonctionnement du parti.**

Au moment où le MDR affronte des problèmes difficiles pour le Rwanda, il doit être suffisamment structuré et bien orienté. Nous nous sommes permis de relever certaines défaillances graves qu'il faut corriger rapidement afin que le parti conserve la place qu'il a acquise sur l'échiquier politique rwandais et qu'il ne déçoive pas les millions de Rwandais qui ont placé beaucoup d'espoir en lui.

1. Absence de positions claires et stables sur les problèmes cruciaux du pays. Aujourd'hui, il y a très peu de documents définissant la position du parti sur les grands problèmes du moment. A titre d'exemple, la position du MDR sur la guerre que le FPR mène contre le Rwanda ainsi que sur ses revendications n'a jamais été claire.

Ainsi, le Ministre des Affaires Etrangères affirme dans son discours que les partis consultés sont d'accord sur le principe d'intégration des éléments du FPR dans l'armée rwandaise. Est-ce qu'une telle position a été discutée au sein du parti? A-t-elle été portée à la connaissance des membres?

L'absence d'une telle démarche entraîne inévitablement des discordances dans le discours du parti, chacun faisant des déclarations qui ne relèvent que de son propre point de vue. Par ailleurs, l'absence de positions claires et stables fait que l'opinion nationale et internationale est exposée uniquement aux idées des autres partis. En fin de compte, ce sont ces idées là que nous ne partageons pas nécessairement qui sont souvent concrétisées.

N'est-ce pas de là que provient l'affirmation selon laquelle: "le MDR n'aurait pas de ligne de conduite" alors que notre parti dispose d'une richesse extraordinaire en ressources humaines et un passé glorieux où nous puisons beaucoup d'enseignements? Hélas, nous constatons qu'ils ne sont pas rentabilisés!

Enfin, l'abscence de positions claires alors que notrè parti est représenté au Gouvernement fait que le public ne peut pas savoir si les décisions prises par le Gouvernement sont conformes à nos souhaits.

Il faudrait désormais discuter et adopter des résolutions au sein d'un organe largement représentatif du parti chaque fois qu'un problème important se pose dans la vie du pays ou celle du parti.

Des résolutions discutées largement sont l'occasion d'un brassage d'idées, de compromis entre les différentes tendances et d'homogénéisation au point de vue du parti. De telles résolutions en Kinyarwanda et en Français devaient être portées au public national et international et servir de ligne de conduite aux leaders du MDR.

2. Absence de structures efficaces.

Nous louons le travail extraordinaire qui a été réalisé au niveau de la sensibilisation de la masse sur les valeurs démocratiques et qui fait du MDR un grand parti de masse. Toutefois, un effort supplémentaire doit être déployé pour donner au parti des structures solides.

Si le Comité national de relance et de rénovation a été efficace à un certain stade, cette efficacité n'est plus assurée dans un moment où les événement se succèdent à un rythme très rapide. Nous ne pouvons que regretter le retard accumulé au niveau des élections internes au sein du parti. Le Congrès national aurait déjà pu se tenir. Il ne sert à rien de le reporter à plusieurs reprises sous prétexte que les conditions ne sont pas réunies. En effet, étant donnée la situation globale du pays, celles-ci risquent de ne pas être réunies pendant un bout de temps.

Nous recommandons vivement que la tenue du congrès national du MDR fixée au 30 août 1992 par le Comité national du MDR ne soit plus reportée. Nous invitons les congressistes qui seront présents à élire comme Président du MDR un homme qui réunit le maximum de consensus au sein du parti, qui est accepté par toutes les tendances existantes dans le parti et qui montre un sens élevé de l'Etat.

3. Déclarations de nature à ternir l'image du MDR.

Comme nous l'avons signalé auparavant, nous sommes conscients que les adversaires du MDR seront tentés d'exploiter nos points de vue de manière malhonnête. Cependant avec la tournure des événements actuels, il serait difficile de taire nos critiques. Aussi demandons-nous une certaine compréhension de la part des personnalités dont les prestations et déclarations nous semblent nuisibles pour le parti et que nous citons ci-après.

(a) Les déclarations de Mr Ngulinzira Boniface aux antennes de RFI le 12 juillet 1992 (20h30, heure de Kigali) font croire que l'armée rwandaise n'est pas une